## Аав

**Ж. Дашдондог**

Миний аав
Айлын
Жаалын
Аавaас өндөр
Миний аав
Хүний
Хүүхдийн
Аавaас өндөр
Аав намайг
Мөрөн дээрээ
Өргөн гаргав.
Аав намайг
Өөрөөсөө
Өндөр болгов.
Аавын мөрөн дээрээс

Талын бараа
Алган дээр тавьсан мэт
Илхэн байлаа.
Цэцэгт тал
Цэнхэр гол
Тэртээд
Тэмээ мал
Тэгээд
Хэдэн айл
Хоолойд
Хонин сүрэг
Хойно нь
Морьтой хүн
Алсад
Ачааны тэрэг

Ард нь
Алтан тоос
Аавaас би
Асуулаа:
-Аав аа,
Аав аа?
Өөрөө яагаад ийм
Өндөр болсон юм бэ?
Аав надад
Хариуллаа:
-Алсын
Алсын барааг
Аав нь хүүдээ харуулах
гэж
Өндөр болсон юм даа!

## Ээж

Ээж минь
Эрээн алчууртай
Ногоон дээлтэй
Ээжийгээ
Эрээн алчууртай нь
Ногоон дээлтэй нь
Зурчихлаа, би
Будчихлаа, би

Ээж минь
Хувин дүүрэн ус
Худгаас барьдаг
Ээжийгээ
Худгаас татсан
Хувинтай устай нь
Зурчихлаа, би
Будчихлаа, би

Ээж минь
Найрсаг зантай
Наддаа хайртай
Ээжийнхээ
Найрсаг зантайг нь
Наддаа хайртайг нь
Хэрхэн зурах вэ, би?
Хэлж өгнө үү, та!

## Би

Би
БИ
Би чадна
Юуны төлөө
Гартай билээ
Зурж чадна
Байнга ажилтай баруун гартаа
Зургаан хуруу зурж орхилоо
Бага ажилтай зүүн гартаа
Дөрвөн хуруу зурж орхилоо
Энэ гар
Таных ч биш
Чинийх ч биш
Минийх
Минийх!
Би
Би
Би чадна
Юуны төлөө

Хөлтэй билээ
Гүйж чадна
Хүний бага нь дэгдээрэй! гэхээр
Хөл минь аяндаа хөнгөрөөд ирдэг
Дэмжлэг тус хэрэгтэй газар луу
Дэлхийг тойрч гүймээр байдаг
Энэ хөл
Таных ч биш
Чинийх ч биш
Минийх
Минийх!
Би
Би
Би чадна
Юуны төлөө
Нүдтэй билээ
Харж чадна
Хурдан морь болгож хараад
Хусан шилбүүрийг уралдуулж чадна

Хүчит бөх болгож хараад
Хөндийн шивээг барилдуулж чадна
Энэ нүд
Таных ч биш
Чинийх ч биш
Минийх
Минийх!
Би
Би
Би чадна
Юуны төлөө
Чихтэй билээ
Сонсож чадна
Ингэ тэг! гээд үглээд байхаар
Энэхэн чих минь багасаад ирдэг
Эрт цагт гээд үлгэр эхлэхээр
Эргээд  дорхноо томроод ирдэг
Энэ чих
Таных ч биш
Чинийх ч биш
Минийх
Минийх!
Би
Би
Би чадна
Юуны төлөө
Амтай билээ
Ярьж чадна
Асуултын хариуг хоёрхон үгний
Альнаар нь хэлхээ мэдэлгүй яахав
Анд найз болох уу? За, за!
Алаг цэцэг таслах уу? Үгүй, үгүй!
Чинийх ч биш
Минийх
Минийх!
Энэ ам
Таных ч биш
Чинийх ч биш
Минийх
Минийх!
Би
Би
Би чадна
Юуны төлөө
Хамартай билээ
Үнэртэж чадна
Талын тармаг өвсөн дундаас
Таанын хурц  үнэрийг ялгана
Шөнийн олон үнэр дундаас
Өөрийн гэрийн утааг ялгана
Энэ хамар
Таных ч биш
Чинийх ч биш
Минийх
Минийх!
Би
Би
Би чадна
Юуны төлөө
Толгойтой билээ
Сэтгэж чадна
Бийр будгаар өөрийгөө зуртал
Биеэс толгой нь томдож орхив
Элдэв бодол багтахгүй байхад
Ингэж зурахаас өөр аргагүй
Энэ толгой
Таных ч биш